VIKIPEDIYA

# Yevropa

Vikipediya, ochiq ensiklopediya

**Yevropa**, Yer sharining shimoliy yarimshari va qisman sharqiy yarimsharida joylashgan qitʼadir. Shimolda Shimoliy Muz okeani, gʻarbda Atlantika okeani, sharqda Osiyo va janubda Oʻrta dengizi bilan chegaradosh. Yevrosiyo materigining gʻarbiy qismini oʻz ichiga oladi.

Yevropa



Yevropaning maydoni 10,1 million km$^2$, shundan 730 ming km$^2$ ni orollar tashkil etadi. Yevropaning materikdagi chekka nuqtalari: shimolda Nordkin burni, janubda Marroki burni, gʻarbda Roka burni, sharqda Qutbiy Ural togʻining sharqiy etagi. Yevropa hududining 25%'ini yarim orollar tashkil etadi, ularning eng yiriklari Kola, Skandinaviya, Yutlandiya, Bretan, Pirenei, Apennin, Bolqon, Qrim yarim orollari hisoblanadi. Yevropaga qarashli orol va arxipelaglardan eng yiriklari Yangi Yer, Frans-Iosif Yeri, Shpitsbergen, Britaniya, Islandiya, Irlandiya, Korsika, Sardiniya, Sitsiliya va Krit'dir. Yevropa qirgʻoq chizigʻining umumiy uzunligi 38 ming km. Qirgʻoqlari kuchli emirilgan, dengiz va qoʻltiqlar quruqlik ichkarisiga kirib borgan.

## Mundarija



## Tabiati

Relefi ningaksari qismi pasttekislik va qirlardan, 1/5 qismi togʻlardan iborat. Yevropa oʻrtacha (300 m chamasi) va maksimal (4807 m, Alp togʻlaridagi Monblan choʻqqisi) balandligi jihatdan boshqa qitʼalardan (Avstraliya bundan mustasno) keyinda turadi. Baʼzi rayonlari (Kaspiy boʻyi pasttekisligi — 28 m, Shimoliy va Boltiq dengizlari sohili) dengiz sathidan pastligi Yevropa relefi tektonik tuzilishi va tarkib topishi tarixi jixdtidan xilma-xil. Yevropaning sharqiy qismini Sharqiy Yevropa tekisligi egallaydi. Uning yuzasi toʻlqinsimon, tepalik koʻp, oʻrtacha balandligi 170 metr. Baʼzi joylari 200 m va undan ham balandroq boʻlib, quyidagi qirlar bor: Valroka burni — Yevropaning gʻarbiy eng chekka nuqtasi. Oʻrta Rus, Volga boʻyi, Dnepr boʻyi, Volin, Podolsk va boshqalar. Sharqiy Yevropa tekisligi asta-sekin Oʻrta Yevropa tekisligiga oʻtib boradi. Gʻarbiy Yevropaning katta qismi togʻlardan iborat. Janubda yosh burmali togʻlar koʻtarilib turadi, bular — Pirenei, Alp, Apennin, Karpat, Stara-Planina togʻlari, Dinara yassitogʻpigi. Yevropaning oʻrta qismi qadimgi togʻlar — Se- venna, Yura, Gars, Shvarsvald, Sudet va b.lardan iborat. Qad. togʻlarga yana Grampian, Pennin, Skandinaviya togʻlari va Uralni kiritadilar. Yevropa relefining taraqqiyotida pleystotsen muz bosishlarining roli katta. Koʻp joylarda muzlik izlari hozirgacha saqlangan. Muzlikning asosiy markazi — Skandinaviya, kichikroq markazlari — Britaniya orollari, Alp va Karpat togʻlari boʻlgan. Muz qalinligi 2,0—2,5 km ga etgan.



| | |
|---|---|
| **Maydoni** | 10,180,000 km² |
| **Aholisi** | 741,447,158 (2016) |
| **Aholi zichligi** | 72.9/km$^2$ |
| **Etnoxoronim** | Yevropalik |
| **Davlatlar** | 50 ta |
| **Tillar** | Ruscha, Nemischa, Fransuzcha, Italyancha, Inglizcha, Ispancha, Polyakcha, Ukraincha, Ruminchа, Niderlandcha |
| **Vaqt mintaqalari** | UTC−1dan UTC+5gacha |
| **Yirik shaharlar** | Istanbul, Moskva, Parij, London, Madrid, Barselona, Sankt-Peterburg, Rim, Berlin, Milan |

## Geologik tuzilishi

Yevropa hududi geologik tuzilishi jihatidan toʻrt qismga boʻlinadi: Sharqiy Yevropa platformasi; kaledon burmalanishi tuzilmalari; gersin burmalanishi tuzilmalari (Angliya janubi, Fransiya, Ispaniyaning bir qismi, Polsha va Chexiya massivi) va Janubiy Yevropadagi Alp burmalanishi tuzilmalari. Sharqiy Yevropa platformasini kembriygacha paydo boʻlgan kristalli burmalangan fundament tashkil qiladi. Bu fundament Boltiq qalqoni (Finlyandiya, Shvesiya, Norvegiya janubi, Kareliya, Kola yarim oroli), Ukraina qalqoni (Dneprning oʻng sohili, Azov buyi, Voronej tepaliklari) va Timan kryajida er yuzasiga chiqqan, boshqa joylarda chuqur joylashgan boʻlib, paleozoy, mezozoy va kaynozoy yotqiziqlari bilan krplangan. Kaspiy boʻyi (8—10 km), Dnepr-Donesk (4—5 km), Moskva (2—3 km), Polsha-Litva va Pechora botiqlarini juda qalin togʻ jinslari qatlami qoplab yotadi[1]. Silur davrining oxirida hosil bulgan kaledon burmalanishi strukturalari (Skandinaviya, Buyuk Britaniya va Irlandiya togʻlari) kembriygacha hosil bulgan kristalli slaneslar, kembriy, ordovik va silur davrlariga mansub choʻkindi va vulqon jinslaridan tarkib topgan. Gersin burmalanishi strukturalari paleozoy erasining oxirida hosil boʻlib, kembriydan oldingi va paleozoy erasida vujudga kelgan choʻkindi, vulqon va otqindi jinslardan iborat. Unga Angliya janubi, Ispaniyaning gʻarbi, Portugaliya, Bretan yarim oroli, Markaziy Fransiya massivi, Vogeza, Shvarsvald, Ardenna, Slanesli Reyn, Gars togʻlari, Ural va Novaya Zemlyadagi burmalangan yotqiziqlar kiradi. Alp burmalanishi strukturalari tokembriy, paleozoy, mezozoy, kaynozoy eralariga mansub choʻkindi va otqindi jinslardan tarkib topgan. Ularga Qrim, Stara-Planina, Karpat, Alp, Apennin, Korsika, Sardiniya, Pireney, Iberiya va Bet togʻlari kiradi. Neogen boshida koʻtarilgan togʻ tizmalari etagida Akvitaniya, Shveysariya-Bavariya, Karpat oldi va Kavkaz oldi botiqlari, Vena, Vengriya botiqlari kabi toglararo botiqlar paydo boʻlgan hamda ular neogen-toʻrtlamchi davrlar yotqiziqlari bilan toʻlgan. Neogen yotkiziqdari mavjud Qora va Oʻrta dengizlar botiklari kaynozoy erasida hosil boʻlgan. Neogenda chuqur siniklar paydo boʻlishi bilan Karpat togʻlarida, Reyn daryosi buyida va b. joylarda vulqonlar otilgan. Keyingi davrda vulqon otilishi Italiyada (Vezuviy, Etna va boshqalar) davom etmoqda. Togʻ tizmalarining koʻtarilishi va pastliklarning choʻkishi Yer poʻstining eng yangi harakatlaridan dalolat beradi.

## Foydali qazilmalari

Yevropada neft va gaz konlari paleozoy va mezozoy yotkiziqlari orasidan Alp togʻlari etagi va tog oraligʻidagi bukilmalarda (Ruminiya, Vengriya, Bolgariya, Italiya va boshqalari) neft neogen yotkiziqlari orasidan topilgan. Toshkoʻmir va qoʻngʻir koʻmirning katta konlari (Don, Lvov-Volin, Moskva yoni, Pechora havzalari, Polsha, GFR, Belgiya, Buyuk Britaniya) bor. Temir va marganes rudalari, boksit, rangli metallardan mis, nikel, kobalt, qoʻrgʻoshin, kumush konlari asosan gersinid mintakasida mavjud, kaliy va tosh tuzlari Ukraina, Belorussiya, Kaspiy boʻyi va Ural oldida hamda perm yotkiziklari orasida uchraydi. Apatit-nefelin rudalarining yirik konlari Kola yarim orolida, katta tuz konlari Daniya, GFR va Polsha hududlarida topilgan.

# Iqlimi

Yevropaning aksariyat kismi oʻrtacha kengliklarda joylashgan. Yevropada arktika, subarktika, muʼtadil va subtropik mintakalar ikdim tiplari bor. Yevropaning arktika mintakasidagi orollarida iqlim sovuq, qish uzoq, yoz qiska (iyulning oʻrtacha haroratii 5°C dan past). Subarktika mintaqasida (Islandiya, Fennoskandiya, Shimoliy va Sharqiy Yevropa tekisligida) yoz uzoqroq va iliqroq, iyulda oʻrtacha harorat 10—12°C. Qish gʻarbiy rayonlarda yumshoq, sharqda sovuq; yogʻin 400—1000 mm, bugʻlanish yogʻinga nisbatan kam. Moʻtadil mintaqaning (Yevropaning Oʻrta dengiz buyi va Qrimning janubidan boshqa qismi) shimolda iqlim sovuq, janubda iliq, gʻarbida dengiz iqlimi, sharqida esa moʻtadil kontinental, qish sovuq, yoz shimolda salqin, markazida iliq, janubda issiq. Subtropik mintakada iqlim Oʻrta dengiz tipli, qish iliq, seryomgʻir (yanvarning oʻrtacha harorati 4— 12°), yoz issiq va quruq. Qishda eng past oylik tralar Yevropaning shimoli-sharqida Pechora daryosi xavzasida boʻladi (bu yerda eng past harorat — 52°C qayd qilingan). Umuman qish Sharqiy Yevropada sovuq. Sharqiy Yevropaning janubda qor bir oy, shimolda 7—9 oy erimaydi. Iyulda oʻrtacha harorat Yevropada Oʻrta dengiz atrofida (28—30°) va Kaspiy dengizi buyida (24—26°) eng yuqori, Arktika orollarida eng past (2— 4°C) boʻladi. Eng yuqori harorat (48°C) Pirenei yarim orolining janubida kuzatilgan. Yevropada yillik yogʻin miqdori gʻarbdan sharqqa tomon kamayib boradi. Atlantika okeaniga yaqin rayonlarda yiliga 1000— 2000 mm yogʻin yogʻadi. Sharqiy Yevropada yillik yogʻin miqdori 300—500 mm, Kaspiy dengizi boʻyida 200 mm va undan kam, Arktika orollarida 300—400 mm. Yevropaning katta qismida yillik yogʻin miqdori bugʻlanishga nisbatan koʻproq.

# Ichki suvlari

Ichki suvlari Okib turadigan suvning hajmi (2850 $km^3$) jihatidan Yevropa Yer yuzida Janubiy Amerikadan keyin 2-oʻrinda. Yevropada suv oqimi gʻarbdan sharqqa va shimoldan janubga tomon kamayib boradi. Yevropaning katta qismi Atlantika okeani va uning dengizlari havzasiga, oz qismi Shimoliy Muz okeani va ichki kavza — Kaspiy dengiziga mansub.

## Yirik daryolari

Sharqiy Yevropa tekisliklarida joylashgan. Volga daryosi uzunligi (3530 km), havzasining maydoni (1360 ming $km^2$) va oʻrtacha yillik suv sarfi (8000 m/ sek) boʻyicha 1-oʻrinda. Boshqa daryolari: Ural, Dnepr, Don, Pechora, Dnestr, Shimoliy Dvina. Gʻarbiy Yevropadagi eng katta daryolar: Dunay (uzunligi 2850 km, havzasining maydoni 817 ming $km^2$), Reyn, Elba, Visla, Luara, Taxo, Odra. Daryolar Sharqiy Yevropa tekisliklarida kordan, qisman yomgʻirdan, Oʻrta Yevropa tekisliklarida, asosan, yomgʻirdan, Alp togʻlarida kor, yomgʻir, qisman muzliklarning erishidan, Oʻrta dengiz boʻyidagi karst relefli rayonlarda grunt suvlaridan toʻyinadi. Yevropa daryolariga oqimni tartibga solib turuvchi koʻplab suv omborlari va boshqa suv inshootlari qurilgan, ularning koʻpchiligi oʻzaro va koʻllar bilan kanallar orqali bogʻlangan, natijada ularning transport ahamiyati ortgan.

## Koʻllar

Yevropada notekis taqsimlangan. Ular asosan, toʻrtlamchi davrda muzlik bosgan erlarda joylashgan. Tekisliklardagi koʻllar: Ladoga, Onega, Venern, Balaton, Vettern, Melaren, Imandra; togʻ etagida joylashgan koʻllar: Jeneva, Lago-Majore, Komo, Garda va boshqa Baland togʻ tepalarida „alp“ koʻllari, Apennin yarim oroli va Islandiyada vulqon koʻllari bor. Koʻllarning suvi chuchuk. Janubi-sharqdagi arid rayonlarda koʻl suvi shoʻr va juda minerallashgan (Elton, Bosqunchoq). Yevropaning Osiyo bilan chegarasida dunyodagi eng katta koʻl — Kaspiy dengizi joylashgan. Yevropaning shimoliy va shimoli-sharqida botqoqlik koʻp.

## Muzliklari

Yevropadagi muzliklarning umumiy maydoni 118 ming $km^2$ dan ziyod. Eng yirik muzliklari Shpitsbergen (58 ming $km^2$), Novaya Zemlya, Frans-Iosif Yeri, Islandiyada va Skandinaviya togʻlarida. Muzliklarning qalinligi 400 — 600 m, ayrim joylarda 1000 m gacha. Alp togʻlari, Uralning shimoliy, Pirenei, Serra-Nevada togʻlarida ham muzliklar bor. Tuproqlari oʻz xususiyatiga koʻra 4 mintaqa (arktika, boreal, subboreal va subtropik) zonalariga boʻlingan. Boreal va subboreal mintaqa tuproqlari katta maydonni egallagan. Tuproqlarining zonallik strukturasi va tiplariga koʻra Gʻarbiy Yevropaning okean iqlimli rayonlari Sharqiy Yevropaning kontinental iqlimli rayonlaridan farq qiladi. Arktika mintaqasida arktika va tundra tuproqlari shakllangan. Boreal mintaqada podzollashgan, sur tusli oʻrmon, chimli torfsimon tuproqlar tarqalgan. Bu zonada introzonal tuproqlardan allyuvial, chimli-karbonatli, torfli botqoq tuproqlari va boshqalari bor. Togʻli rayonlarda togʻtundra, chimli-podzollashgan, sur tusli oʻrmon tuproqlari uchraydi. Subboreal mintaqaning moʻtadil kontinental rayonlarida qora va kashtan, qoʻngʻir chala chul tuproqlari, okean iqlimli rayonlarda qoʻngʻir

oʻrmon, chimli-karbonatli, togʻlarda podzollashgan, togʻ-oʻtloq tuproqlari tarqalgan. Subtropik mintaqada qoʻngʻir, qizil, sariq, boʻz-qoʻngʻir, Oʻrta dengiz atrofidagi togʻlarda togʻ qoʻngʻir va jigarrang tuproqlar bor. Qora, qoʻngʻir va sur tusli oʻrmon hamda jigarrang tuproqli yerlardan dehqonchilikda koʻproq foydalaniladi.„

## Oʻsimliklari

Floristik tarkibiga koʻra Yevropa oʻsimliklari Golarktika oblastita kiradi. Yevropa florasida Osiyo, Afrika va Shimoliy Amerika oʻsimliklariga xos oila, turkum va turlar koʻp, endemiklar esa kam. Yevropada quyidagi oʻsimlik tiplari mavjud: tundra, boreal yoki tayga, dasht, choʻl, subtropik oʻsimliklari. Oʻrmon oʻsimliklari eng katta maydonni egallagan, tundra va choʻl oʻsimliklari u qadar koʻp emas. Yevropa hududida tabiiy landshaftlar deyarli qolmagan, ular oʻrnini oʻzgartirilgan madaniy landshaftlar egallagan. Tundra va togʻlarning landshafti va faunasi kam oʻzgargan. Oʻrta va Janubiy Yevropada keng bargli oʻrmonlar koʻplab qirqib yuborilgan. Tundrada yoʻsin va lishaynik, oʻt, butalar, janubida daraxtlar oʻsadi. Tayga oʻsimliklari keng maydonda tarqalgan, janubiy chegarasi 57— 58°C sh. k.dan oʻtadi. Tayga zonasida igna bargli oʻrmonlar, oʻtloqlar, botqoqliklar bor. Keng bargli va igna bargli aralash oʻrmonlar taygadan janubda joylashgan va Skandinaviya janubdan Uralgacha choʻzilgan. Keng bargli urmonlarning janubiy chegarasi Gʻarbiy Yevropada 40°C sh. k.dan, Sharqiy Yevropada 53—54°C sh. k.dan oʻtgan. Togʻ oraligʻidagi tekisliklar (Chexiya tekisligi, Oʻrta Du-nay tekisligi)da oʻtloqli dashtlar bor. Togʻ yon bagʻrilari (pastdan yuqoriga) keng bargli, igna bargli, subalp butazorlari, alp oʻtloqlari bilan qoplangan. Oʻtloqlardan yaylov sifatida foydalaniladi. Keng bargli oʻrmonlardan janubda oʻrmonli dasht va dasht zonasi boʻlib, bu yerlar asosiy dehqonchilik rayoni. Tabiiy oʻsimliklar faqat qoʻriqxonalardagina yaxshi saqlanib qolgan. Chala choʻl va choʻl zonalaridan qoʻy boqiladigan yaylov sifatida foydalaniladi. Yevropaning subtropik rayonlaridagi tekislik va togʻ etaklarida doim yashil kserofil oʻrmon va butazorlar bor. Oʻrta dengiz atrofidagi oʻrmonlar kesilib, oʻrni ekinzor, tokzor va sitrus oʻsimliklar plantatsiyalariga aylantirilgan. Hayvonot dunyosi Golarktika zooge-ografik oblastiga mansub. Hayvon turlari geografik zonalar boʻyicha, asosan oʻsimlik tiplarining joylashishiga muvofiq tarqalgan. Tundrada iqlim sovuqligidan hayvon turi kam. Mayda kemiruvchilar, shimol bugʻusi, qutb tulkisi, boʻri, tyulen, har xil qushlar yashaydi. Shpitsbergenda mushkli qoʻchqorbuqa iqlimlashtirilgan. Tayga hayvon turiga boy. Sut emizuvchilardan qoʻngʻir ayiq, boʻri, tulki, sobol, tiyin va boshqa, turli qush, hasharot koʻp. Aralash va keng bargli urmonlarda yovvoyi mushuk, asl bugʻu, toʻngʻiz, los va boshqa; qoʻriqxonalarda zubr yashaydi. Kushlardan kakku, bulbul, boyoʻgʻli va boshqa bor. Oʻrmon hayvonlari, ayniqsa yirik sut emizuvchilar juda kamayib ketgan. Sharqiy Yevropaning dasht va chala choʻl rayonlari uchun kemiruvchilardan yumronqoziq, quyon, koʻshoyoq, suv kalamushi va boshqa xos. Kaspiy dengizi boʻyida saygʻoq, qarsoq tulki, qumsichqon; qushlardan burgut, bedana va boshqa koʻproq uchraydi. Oʻrta dengiz atrofida togʻ hayvonlari yashaydi. U erda sudraluvchilar, suvda va quruqlikda yashovchilar koʻp. Sut emizuvchilardan bezoar va alp echkilari, yovvoyi qoʻy, jayra, Gibraltarda magot maymuni; qushlardan chumchuq, zagʻizgʻon, qaldirgʻoch; sudraluvchilardan kaltakesak, gekkon, ilonlar, toshbaqa; suvda yashovchilardan - baqa, qurbaqa, salamandra, triton bor.

## Geografik tadqiqotlar tarixi

Yevropa qitʼasining ayrim qismlarini kashf etishni kritliklar boshlab berishgan. Ular mil. av. 16-asrdan oldinroq Kiklada arxipelagini egalladilar. Peloponnes yarim orolda yashovchi axeylar mil. av. 15–13-asrlarda Pind va Olimp togʻlarini, Xalqidiya yarim oroli, Shimoliy Sporada, Lemnos va Ioni orollarini kashf qildilar. Mil. av. 9-asrda finikiyalik dengizchilar Apennin yarim oroli, Malta, Sitsiliya, Sardiniya, Balear orollari, Pirenei yarim oroli sohillariga suzib boradilar. Mil. av. 1-ming yillik oʻrtalariga kelganda yunonlar Janubiy Yevropa sohillarini kashf etib boʻldilar. Mil. av. 320-yilgacha yunonistonlik Pifey Yevropaning gʻarbiy sohillarini Biskay qoʻltigʻidan Shimoliy dengizgacha oʻrgandi. Mil. av. 4-asrgacha yunonlar Bolqon va Apennin togʻlari orqali oʻtib, Sharqiy Alp togʻlarigacha borganlar. Mil. av. 58—51 yillarda Yuliy Tsezar legionlari Fransiyaning koʻp daryolari va Buyuk Britaniyaning Temza daryosigacha boʻlgan joylarni oʻrgandilar. Mil. av. 35 — mil. 9-yilda Oktavian Avgust sarkardalari Markaziy Yevropaga bostirib kirib, Reyn, Dunay vodiylari, Friz orollari bilan tanishdilar. 43—84 yillarda rimliklar Uels yarim oroli, Men va Anglsi orollari, Pennin togʻlarigacha bordilar. 8-asrda irlandlar Farer orollari va Islandiyaga birinchi boʻlib bordilar. 9-asrda bu orollarni normannlar egalladilar. Ular Skandinaviya va Kola yarim orollarini shimoldan aylanib, Oq dengizgacha yetib bordilar. Boltiq dengizining Botnik, Riga, Fin qoʻltiqlarida suzib, barcha yirik orollarni, Neman va Gʻarbiy Dvina daryolari etaklarini kashf etdilar. 8—9-asrlarda arablar butun Janubiy Yevropa, 711—718 yillarda oʻzlari bosib olgan Pirenei yarim oroli bilan janubi-sharq va sharqda Emba va Yoyiq (Ural) daryolari hamda Volga boʻyining unga Kama daryosi quyilishigacha boʻlgan joylarini oʻrgandilar. Sharqiy Yevropaning qolgan hamma rayonlari va butun Shimoliy Yevropani Boltiq, dengizi qoʻltiqlari va Oq dengizdan Uralgacha ruslar tadqiq qildi. 15—16-asrlarda rus dengizchi sayyohdari Shimoliy Yevropaning butun qirgʻoqlari boʻylab suzib, Kanin yarim oroli, Kolguev, Vaygach, Novaya Zemlya va Shpitsbergen orollarini oʻrgandilar. 16-asr 2-yarmida rus er oʻlchovchilari Sharqiy Yevropadagi daryo, yirik koʻllar, orol hamda yarim orollarni tadqiq qilib, xaritaga tushirdilar. 18-asrda rus sayyohlari Ural togʻlari, Yalpi Sirt, Kaspiy boʻyi pasttekisligi, Kumamanich botigʻi, Valday kirlari va boshqa joylarni oʻrgandilar. Janubiy Yevropa dengizlari sohili va Atlantika okeani sohilini 13—15-asrlarda, asosan Italiya dengizchilari batafsil tadqiq kilib xaritaga tushirdilar. 18-asr oxirlarida fransuz, italyan, polyak va boshqa olimlar Apennin, Alp, Karpat, Pireney, Dinara togʻlari, Markaziy Fransiya massivini oʻrganishni davom ettirdilar. 19-asrda geolog va geograflar Alp va Fennoskandiya togʻlarining tuzilishini, Buyuk Britaniya orolning relef xususiyatlarini aniqladilar[2].

## Aholisi

Aholisi 2000-yilga kelib 725,5 million kishiga etdi. Antropologik tarkibi. Yevropaning deyarli barcha aholisi katta yevropoid irqiga mansub boʻlib, bir necha kichik irqlarga boʻlinadi. Skandinaviya mamlakatlari, Birlashgan Qirollik, Irlandiya, Islandiya, Niderlandiya, Estoniya va Latviya hududlarida atlantika-boltiq irqiga mansub aholi yashaydi. Yevropaning markaziy viloyatlari va uning sharqiy qismida oʻrta evropa irqiga mansub turli xalqlar bor. Adriatika dengizi sharqidagi mamlakatlarda, Gretsiya shimoli, Bolgariya,

Avstriya janubi va Italiya shimoli (Tirol), Qora dengizning shimoliy, gʻarbi va sharqida istiqomat qiluvchi aholi bolqon-kavkaz iqkiga kiradi. Ispaniya, Italiyaning katta qismi, Fransiya, Gresiya janubi, Oʻrta dengiz orollarida hind-oʻrta dengiz irqiga, Litva, qisman Latviya va Shimoliy Yevropaning Rossiya qismida oq dengiz-boltiq irqiga mansub xalqlar yashaydi. Yevropaning Ural va Volga havzalari va boshqa hududlarda turli irqqa mansub xalqlar bor.[3]

### Etnik tarkibi

Yevropa xalqlari tillarining koʻpchiligi hind-evropa tillari oilasiga mansub. Sharqiy va Janubiy-Sharqiy Yevropada slavyanlar guruhiga mansub xalqlar joylashgan. ruslar, ukrainlar, beloruslar — sharqiy slavyanlar; polyaklar, chexlar, slovaklar — gʻarbiy slavyanlar; bolgarlar, makedonlar, serblar va chernogorlar janubiy slavyanlarni tashkil etadi. Shimoliy va Markaziy Yevropada olmon tillirida soʻzlashuvchi xalqlar — olmonlar, avstriyaliklar, shveysariyaliklar, lyuksemburglar, gollandlar, flamandlar, inglizlar, shotlandlar, danlar, shvedlar, norveglar, islandlar va boshqalar yashaydi, Janubi-Gʻarbiy Yevropa aholisi roman tillarida soʻzlashuvchi xalqlar — italyanlar, fransuzlar, ispanlar, portugallar, ruminlar, moldavanlar va boshqalardan iborat. Janubi-Sharqiy Yevropadagi hind-oriylar guruhiga mansub loʻlilarning koʻpchiligi va barcha mamlakatlarda istiqomat qiluvchi deyarli hamma yaxudiylar (rasmiy tili — idish, ivrit tili) mahalliy tilda soʻzlashadi. Grek tili va albanlar tili hind-evropa tillarining alohida guruhiga kiradi. Yevropa aholisining salmoqli qismini ural-oltoy xalqlari tillarida soʻzlashuvchilar tashkil etadi. Finlar, estonlar, karellar, mordvalar, marilar, udmurtlar, vengerlar va boshqa ugorfin tillarida, chuvashlar, tatarlar, boshkirdlar, gagauzlar va boshqa turkiy tillarda gaplashadi. Yevropada xristian dini, asosan ikki oqim (pravoslavie va katolitsizm)ga boʻlinadi; shuningdek, 16—17-asrlardagi reformasiya davrida katolik cherkovidan ajralib chiqqan protestantizm va boshqa diniy oqimlar bor. Sharqiy va Janubi-Sharqiy Yevropa xalqlarida pravoslavie, Janubi-Gʻarbiy Yevropa aholisi oʻrtasida katolitsizm keng yoyilgan. Yevropadagi turkiy xalqlar, albanlar, loʻlilarning koʻpchiligi, shuningdek, bosniylar va bolgarlarning bir qismi Islom diniga, yahudiylar hinduizmga eʼtiqod qiladi.

## Siyosiy boʻlinishi

Yevropaning hozirgi siyosiy xaritasi 1990-yillardagi siyosiy oʻzgarishlardan soʻng yangilandi. Bir qancha davlatlar, jumladan shoʻrolar ittifoqining barham topishi, Yugoslaviyaning parchalanishi, Chexoslovakiyaning Chexiya va Slovakiyaga boʻlinishi natijasida bir qancha yangi davlatlar vujudga keldi, GDR va GFR birlashdi.[4][5]

## Yevropa davlatlari

| Bayroq | Gerbi | Nomi | Maydoni ($km^2$) | Aholisi | Aholi zichligi (kishi/$km^2$) | Poytaxt | Davlatning rasmiy tilidagi nomi |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | | Albania | 28,748 | 2,876,591 | 98.5 | Tirana | Shqipëria |
| | | Andorra | 468 | 77,281 | 179.8 | Andorra la Vella | Andorra |
| | | Armaniston [j] | 29,743 | 2,924,816 | 101.5 | Yerevan | Հայաստան (Hayastan) |
| | | Avstriya | 83,858 | 8,823,054 | 104 | Vienna | Österreich |
| | | Ozarbayjon [k] | 86,600 | 9,911,646 | 113 | Boku | Azərbaycan |
| | | Belarusiya | 207,560 | 9,504,700 | 45.8 | Minsk | Беларусь (Belaruś) |
| | | Belgiya | 30,528 | 11,358,357 | 372.06 | Brussel | België/Belgique/Belgien |
| | | Bosnia and Herzegovina | 51,129 | 3,531,159 | 68.97 | Sarayevo | Bosna i Hercegovina/Босна и Херцеговина |
| | | Bolgariya | 110,910 | 7,101,859 | 64.9 | Sofia | България (Bălgariya) |
| | | Croatia | 56,542 | 4,284,889 | 75.8 | Zagreb | Hrvatska |
| | | Kipr [d] | 9,251 | 1,170,125 | 123.4 | Nikosiya | Κýpros/Kıbrıs |
| | | Chexiya Respublikasi | 78,866 | 10,610,947 | 134 | Prague | Česko |
| | | Daniya | 43,094 | 5,748,796 | 133.9 | Kopengagen | Danmark |
| | | Estoniya | 45,226 | 1,319,133 | 28 | Tallin | Eesti |
| | | Finlandiya | 336,593 | 5,509,717 | 16 | Helsinki | Suomi/Finland |
| | | Fransiya [g] | 547,030 | 67,348,000 | 116 | Paris | France |
| | | Gruziya [l] | 69,700 | 3,718,200 | 53.5 | Tbilisi | საქართველო (Sakartvelo) |
| | | Germaniya | 357,168 | 82,800,000 | 232 | Berlin | Deutschland |
| | | Gretsiya | 131,957 | 10,768,477 | 82 | Athens | Ελλάδα (Elláda) |
| | | Hungary | 93,030 | 9,797,561 | 105.3 | Budapesht | Magyarország |
| | | Islandiya | 103,000 | 350,710 | 3.2 | Reykyavik | Ísland |
| | | Irlandiya | 70,280 | 4,761,865 | 67.7 | Dublin | Éire/Ireland |
| | | Italiya | 301,338 | 60,589,445 | 201.3 | Rome | Italia |
| | | Qozog'iston [i] | 2,724,900 | 17,987,736 | 6.49 | Nur-Sulton | Қазақстан (Qazaqstan) |
| | | Latviya | 64,589 | 1,925,800 | 34.3 | Riga | Latvija |
| | | Liechtenstein | 160 | 38,111 | 227 | Vaduts | Liechtenstein |
| | | Litva | 65,300 | 2,800,667 | 45.8 | Vilnyus | Lietuva |
| | | Lyuksemburg | 2,586 | 602,005 | 233.7 | Lyuksemburg | Lëtzebuerg/Luxemburg/Luxembourg |
| | | Malta | 316 | 445,426 | 1,410 | Valletta | Malta |
| | | Moldova [a] | 33,846 | 4,434,547 | 131.0 | Kishinyov | Moldova |
| Monako | | Monako | 2.020 | 38,400 | 18,713 | Monaco | Monaco |
| | | Montenegro | 13,812 | 642,550 | 45.0 | Podgoritsa | Crna Gora/Црна Гора |
| | | Niderlandiya [h] | 41,543 | 17,271,990 | 414.9 | Amsterdam | Nederland |
| | | Shimoliy | 25,713 | 2,103,721 | 80.1 | Skopye | Северна Македонија (Severna |

| | | | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|
| | | Makedoniya | | | | | Makedonija) |
| | | Norvegiya | 385,203 | 5,295,619 | 15.8 | Oslo | Norge/Noreg/Norga |
| | | Polsha | 312,685 | 38,422,346 | 123.5 | Warsaw | Polska |
| | | Portugaliya [e] | 92,212 | 10,379,537 | 115 | Lissabon | Portugal |
| | | Ruminiya | 238,397 | 19,638,000 | 84.4 | Buxarest | România |
| | | Rossiya [b] | 17,098,246 | 144,526,636 | 8.4 | Moskva | Россия (Rossiya) |
| | | San Marino | 61.2 | 33,285 | 520 | San Marino | San Marino |
| | | Serbiya [f] | 88,361 | 7,040,272 | 91.1 | Belgrad | Srbija/Србија |
| | | Slovakiya | 49,035 | 5,435,343 | 111.0 | Bratislava | Slovensko |
| | | Slovenia | 20,273 | 2,066,880 | 101.8 | Lyublyana | Slovenija |
| | | Ispaniya | 505,990 | 46,698,151 | 92 | Madrid | España |
| | | Sweden | 450,295 | 10,151,588 | 22.5 | Stockholm | Sverige |
| | | Switzerland | 41,285 | 8,401,120 | 202 | Bern | Schweiz/Suisse/Svizzera/Svizra |
| | | Turkiya [m] | 783,356 | 80,810,525 | 105 | Anqara | Türkiye |
| | | Ukraina | 603,628 | 42,418,235 | 73.8 | Kiev | Україна (Ukraina) |
| | | Birlashgan Qirollik | 244,820 | 66,040,229 | 270.7 | London | United Kingdom |
| | | Vatikan | 0.44 | 1000 | 2,272 | Vatican City | Città del Vaticano/Civitas Vaticana |
| **Jami** | | **50** | **10,180,000**[n] | **743,000,000**[n] | **73** | | |

## Shuningdek, qarang

- Yevropa Ittifoqi
- NATO

## Adabiyotlar



*Ushbu maqolada O ʻzbekiston milliy ensiklopediyasi (2000-2005) ma ʼlumotlaridan foydalanilgan.*

## Manbalar


1. Murzayev E. M. Yevropa va Osiyoning geografik chegaralarini qaerdan topish mumkin? AN SSSR, ser. georg., 4, 1963.
2. Britannica. Yevropa haqida maʼlumot (http://www.britannica.com/EBchecked/topic/195686/Europe)
3. Oʻ zME. Birinchi jild. Toshkent, 2000-yil
4. Larousse Ensiklopediyasi. Yevropa (http://www.larousse.fr/encyclopedie/divers/Europe/184804)
5. National Geographic Atlas of the World (7th ed.). Washington, DC: National Geographic. 1999. ISBN 0-7922-7528-4. (68 va 90-betlar)


## Havolalar

- Council of Europe (http://www.coe.int/)
- European Union (http://europa.eu/)

- The Columbia Gazetteer of the World Online (http://www.columbiagazetteer.org/) Columbia University Press
- "Introducing Europe" (http://www.lonelyplanet.com/europe) from Lonely Planet (http://www.lonelyplanet.com/) Travel Guides and Information

### Tarixiy xaritalar

- Borders in Europe 3000BC to the present (http://geacron.com/home-en/?&sid=GeaCron747702) Geacron Historical atlas
- Online history of Europe in 21 maps (http://www.euratlas.net/history/europe/index.html)

---